Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# Йәшлек

1923 йылдан башлап сыға

Шишәмбе 10 апрель 1990 йыл. № 43 (7549).

Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

### Башҡорт АССР-ы Верховный Советы карары

## Башҡорт АССР-ы Верховный Советы Председателе тураһында

Башҡорт Автономиялы Совет Социалистик Республикаһы Верховный Советы ҡарар итә:

Башҡорт АССР-ы Верховный Советы Председателе итеп Мортаза Ғөбәйҙулла улы **Рәхимов** иптәште һайларға.

**Башҡорт АССР-ы Верховный Советы Председателенең беренсе урынбаҫары Ю. ДЕМИН.**
Өфө, 1990 йыл, 4 апрель.

## РЕСПУБЛИКА ПРЕЗИДЕНТЫ



Мортаза Ғөбәйҙулла улы Рәхимов 1934 йылда Башҡорт АССР-ы Күгәрсен районының Тәүәкән ауылында крәстиән ғаиләһендә тыуған. Милләте башҡорт.

1956 йылда Өфө нефть техникумын тамамлағандан һуң М. Ғ. Рәхимов иптәш Ленин орденлы Өфө нефть эшкәртеү заводы операторы булып эшләй башланы, һуңынан КПСС-тың XXII съезы исемендәге Өфө нефть эшкәртеү заводына күсә. Бында ул ҡоролма начальнигынан завод директорына тиклем юл үтә.

Һөнәре буйынса инженер-технолог. 1964 йылда Өфө нефть институтының ситтән тороп уҡыу бүлеген тамамлай. 1974 йылдан КПСС ағзаһы.

СССР халыҡ депутаты, СССР Верховный Советы ағзаһы.

# Райком көнөндә

КОМСОМОЛДЫҢ Мәсетле район комитеты март аҙағында Чкалов исемендәге колхозда киңәйтелгән план буйынса комсомол райкомы көнө үткәрҙе. Был сараны ойоштороуҙың төп маҡсаты Ҡорғат ауылында йәшәүсе һуғыш һәм хеҙмәт ветерандарына ғәмәлдә ярҙам күрһәтеү һәм тәүге комсомол ойошмаһына йәштәрҙең буш ваҡытын һәм ялын уҙғарыуҙа йүнәлеш биреү ине.

Райком көнө шәмбе өмәһенән башланды. Колхоздың комсомол ойошмаһы эш фронтын әҙерләп ҡуйғайны. Егеттәр утын ҡырҡып ярҙы, ә ҡыҙҙар уны трактор арбаһына тейәне. Шул көндө дүрт арба утын һуғыш һәм хеҙмәт ветерандарына таратылды. Көнө буйы врач ауырыуҙар ҡабул итте, халыҡҡа көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү комбинаты вәкилдәре заказдар алды, шунда уҡ башҡарып эштәрҙе үтәй барҙы, ә агитбригада ике фермала ауыл эшсәндәренә концерт күрһәтте.

Эш тамамланғас, Чкалов исемендәге колхоздың ВЛКСМ комитеты ҡунаҡтарҙы төшкө ашҡа саҡырҙы. Унан һуң комсомолдар һәм йәштәр Ҡорғат урта мәктәбенең спорт залына волейбол ярышы үткәрергә йыйылды. Өс команда: колхоз-совхоздарҙың төп эшенән бушатылған секретарҙары, Чкалов исемендәге колхоз һәм ВЛКСМ район комитеты аппараты командалары көс һынашты. Аҙаҡ клубта райком көнө үткәреүҙең файҙаһы тураһында фекер алышыу ойошторолдо. Киске сәйгә йыйылғас, волейбол ярышында еңеүселәргә торт һәм маҡтау грамоталары тапшырылды.

Райком көнө дискотека менән тамамланды. Унда Мәнсүрә Яҡупова менән ауыл культура йорто директоры Миңдеғәли Ҡашапов төрлө уйындар ойошторҙо. 1989 йылғы социалистик ярышта еңеүселәргә комсомол район комитетының грамоталары тапшырылды. Үҙенә бер ваҡиғаға әйләнгән был сара төндә генә тамамланды.

Райком көндәре элек тә үткәрелә торғайны. Тик күп осраҡта ул комсомол секретарҙары өсөн бер-береһе менән аралашып, тәжрибә уртаҡлашыу сараһы ғына булды. Ә был юлы уға өлкәндәргә ярҙам күрһәтеү кеүек изге маҡсат өҫтәлгәс һөйөнөслө ваҡиғаға әүерелде.

**И. ЯҠУПОВ,**
**ВЛКСМ-дың Мәсетле район комитетының беренсе секретары.**

# Һыу таҙарасаҡмы?

Өфө халҡын таҙа һыу менән тәьмин итеү өсөн гәзиттән тыш хәлдәр буйынса комиссия ағзалары, «Химпром»дың «фенол шишмәләрен» томалап, Ағиҙелгә ҡойҙормаҫҡа булдылар. Әммә һуңынан тағы ла көсәлһеҙерәк хәл килеп тыуҙы: йылғала фенол юҡ, ә крандарҙан аҡҡан һыу ни өсөндөр һаман да ағыулы. Быныҡ сәбәптәрен ошо көндәрҙә үткән ғилми конференция ла асыҡлай алманы. Ғалимдарҙың фекере буйынса, фенол ерҙең тәрән ҡатламдарына уҡ үтеп ингән булырға тейеш. Әгәр шулай була ҡалһа, был бәләнән тиҙ ҡотолоп булмаясаҡ. Хатта өфөләрҙең киләсәктә таҙа һыу эсә алыуы шик аҫтына ҡуйылды. Конференцияла ҡатнашыусылар килеп тыуған хәлде тәрәнерәк һәм төплөрәк өйрәнеү өсөн Мәскәү белгестәрен саҡырырға кәрәк тигән ҡарарға килде.

**О. ӘХМӘТОВ.**

# Иҫәп асайыҡ

Ҡәҙерле редакция, һеҙҙең 25 февраль көндө телевизорҙан «Шаңдау» программаһында сығыш яһауығыҙ мине ҡулыма ҡәләм алырға мәжбүр итте.

Һеҙ үҙебеҙҙең өйҙә ишек төбөндә тороп ҡалғанһығыҙ. Ни эшләп улай етем бала кеүек йәшәйһегеҙ? Был хаҡта йышыраҡ сығыш яһарға, халыҡҡа мөрәжәғәт итергә кәрәк. Ул да ситтә тороп ҡалмаҫ, ярҙам ҡулын һуҙыр, тип уйлайым. «Йәшлек» газетаһына махсус иҫәп асырға кәрәк. Ошо хаҡта газета битендә белдереү биреп булмаймы? Ял көндәрендә эшләп аҡса күсерер инек.

Үҙем тураһында түбәндәгеләрҙе яҙырға теләйем: 52 йәштәмен, милләтем — татар, ғүмер буйы ябай эшсе булып эшләнем, тормош иптәшем менән биш малай үҫтерәбеҙ.

**Р. ҒҮМӘРОВ.**
Ҡырмыҫҡалы районы.





АУЫЛ ӨСӨН КАДРҘАР
—2-се бит.

*Фенол ғына гәйепле ме?*
Экологияға арналған митингынан репортаж
—3-сө бит.

АЗАМАТ

Махсус бит.
—4—5-се биттәр.

«ХАЛЫҠ ДОШМАНДАРЫ» КЕМДӘР УЛАР?
—6-сы бит.

*Азатлыҡ урамы*
—7-се бит.

Бәүелсәктә бәүелтер моң
—8-се бит.



## Алло! «07» тыңлай...

Хәҙерге заманда ауылда ла, ҡалала ла кеше үҙенең тормошон телефонһыҙ күҙ алдына килтерә алмайҙыр. Эш буйынса һөйләшәме, больницаға йәки таныштарына шылтыратамы, бәйләнешкә инер өсөн тоташтырыусы сым кәрәк.

Ошо көндәрҙә Өфө ҡала — ара телефон станцияһының ойошторолоуына 50 йыл тула.

Станция коллективы бик татыу һәм берҙәм. Унда үҙ эшен яҡшы белгән, тәжрибәле эшселәр күп. Шулар араһында Зөлфиә Фәйзуллина эш һөйөүсәнлеге менән айырылып тора. Ҙур тәжрибә туплаған һөнәр эйәһе ул. Яңы килгән йәштәр һәр саҡ кәңәш һорап мөрәжәғәт итә. Ул бер ҡасан да кире ҡаҡмай, ҙур теләк менән төшөндөрә. Стажировка үтеп йөрөгән йәш ҡыҙҙар Р. Логинова менән Т. Мельникова-лар ҙа эштә унан ҡалышмаҫҡа тырыша.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: З. Фәйзуллина; Р. Логинова һәм Т. Мельникова.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

# АУЫЛ ӨСӨН КАДРҘАР

Балтастағы 87-се урта һөнәрселек-техник училищеһы 1963 йылда ойошторолған. Ул Балтас, Тәтешле, Борай районларына механизаторҙар әҙерләй. Бында 13 төркөмдә 400-ҙән ашыу уҡыусы шөғөлләнә. Йәштәр киң профилле механизатор танытмаһы алып, тыуған колхозы баҫыуҙарында иген игәсәк. Училищенан күптәр «С» категориялы машиналар йөрөтөүсе һәм слесарь-ремонтсы булып та сығасаҡ. Шоферҙар һәм электрогазосварщиктар әҙерләүсе төркөмдәр ҙә бар. Бынан тыш, 6 айлыҡ курста буласаҡ тракторсы-машинистар уҡый.

Балтас һөнәрселек училищеһында ҡыҙҙар ҙа уҡый. Улар өсөн тегенселәр төркөмө асылған. 1988—89 уҡыу йылында ашнаҡсылар әҙерләгәндәр, тик быйыл был һөнәрҙе алырға теләүсе булмаған. Ни сәбәп быға?

— Был төркөм 8-се класты тамамлаған уҡыусыларҙан төҙөлә. Ата-әсәләр ҡыҙҙарын өйҙән улай иртә ебәрергә теләмәй,— ти директорҙың уҡытыу-тәрбиә эше буйынса урынбаҫары Әнәс Сәхибгәрәев. — Өҫтәүенә, ауылдарҙа ашнаҡсыларға эш табыуы ла, аңһат түгел — хужалыҡҡа ғәҙәттә бер, күп тигәндә ике ашнаҡсы кәрәк була бит.

Киләһе, йәғни 1990—91 уҡыу йылына ашнаҡсы-кондитерҙар әҙерләү өсөн курс асырға ниәтләйҙәр, сөнки ҡыҙҙарҙы ауылда төпләндереү өсөн ҡайһы бер хужалыҡтарҙа кондитер цехтары асыу планлаштырыла.

Тегенселәргә лә эш табыуы еңел түгел, сөнки ауылдарҙа әлегә тегеү цехтары юҡ.

Училище заманса уҡыу әсбаптары менән һәйбәт йыһазландырылған. Хатта компьютер кластары ла бар. Уны 1987 йылда Өфө хисаплау техникаһы предприятиеһы ҡуйып биргән.

— 50 меңгә төштө,— ти Әнәс Имамғаязович. — Уның ҡарауы, уҡыусылар компьютер менән эш итә ала. Районда берҙән-бер класс бит, хатта мәктәптәрҙән дә киләләр.

БАССР-ҙың атҡаҙанған уҡытыусылары Р. К. Солтанов, Ә. Ғ. Динисламов, РСФСР-ҙың профтехбелем системаһы отличнигы Д. Н. Кәримов, БАССР профтехбелем системаһының атҡаҙанған мастеры Ф. Ш. Сәйфетдинов көйөк тәжрибәле кешеләр уҡыусыларҙы һөнәргә генә түгел, тормош серҙәренә лә өйрәтә. Әммә шуныһы, «Автомобиль эше» курсын алып барған Р. Ғ. Фәтхиевтан тыш училищела йәш уҡытыусылар юҡ тиерлек.

— Беҙҙә мәктәптәге ысулдар тап килмәй, тәжрибә кәрәк. Училищеларҙа ғәмәлдә ауыр холоҡло балалар уҡый,— тип аңлатТылар миңә.

Мәктәптәр тиҙерәк арынырға тырышҡан ауыр холоҡлолар үҙгәреп китә бында. Һөнәрҙе яҡшы үҙләштереп, ауылдарында үҙаллы эш башлайҙар. Бәлки, училищела ысын автомобиль менән тракторҙы ла, комбайнды ла үҙең йөрөтөп эшләп ҡарау мөмкинлеге булғанғалыр?

Йәшәү шарттары ла насар түгел. Мохтаж булғандарға һәм теләгәндәргә барыһына ла ятаҡтан урын бирелә. Дөйөм ятаҡ иҫке, әлбиттә, бүлмәләр ҙә биш-һигеҙ кешегә иҫәпләнгән. Әммә йылы. Ятаҡ үҙәк йылытыу системаһына тоташтырылған. Бүлмәләрҙе ике-дүрт кешелек итеп үҙгәртергә ниәтләйҙәр. Ижтимағи блок төҙөү проекты эшләнә. Унда спорт залы, душ, актовый зал, заманса ашхана, бейеү майҙансығы, видео залы, үҙешмәкәр түңәрәктәр өсөн бүлмәләр һәм китапхана — бөтәһе бер урынға тупланасаҡ. Төҙөлөштө 1991 йыл планына индереү өсөн БАССР Верховный Советы депутатының ярҙамы кәрәк буласаҡ.

Илүс Ғаязов етәкләгән комсомол ойошмаһы ҙур ғына — өс йөҙгә яҡын ағза бар. Комсомолецтар ятаҡта һәм училищела концерттар ҡуя, аҙнаһына ике тапҡыр вокаль-инструменталь ансамбль ҡатнашлығында дискотека ойоштора. «Йәшлек» исемен йөрөткән был ансамблдә Илүс менән бергә Рушан Әхмәтйәров, Марат Фәтхелисламов, Илфир Хәмизуллин, Әлфит Хәмәтнуров ҡатнаша. Ансамблгә Әҙип Исмәғилов етәкселек итә. Мин килгәндә Илүс менән хәрби эштәр бүлеге мөдире Рәфис Мәзһәрович Карамов сираттағы смотрға әҙерләнеп, бейеүселәр менән репетиция үткәрә ине.

Спортта ла һынатмай 87-се СПТУ уҡыусылары. Пыл йыйын спорт многоборьеһынан училище командаһы беренсе урынды алып килә.

Шулай йәшәй һәм илгә файҙалы булып үҫә уҡыусылар.

Г. РИЗУАНОВА.
Балтас районы.

# «Айболиттар»

Рәбис Ғәлимов менән Ратмир Мусин — класташтар, Бүздәк районының Түреш урта мәктәбен тамамлағандар. Ратмир «Ҡыҙыл байраҡ» колхозында бер йыл эшләгәндән һуң армияға китә, ә Рәбис Башҡортостан ауыл хужалығы институтының зооинженерҙар факультетына уҡырға инә. Ратмир армиянан һуң Шафран ауыл профтехучилищеһының ветфельдшерҙар бүлеген тамамлай, тыуған колхозына ҡайта. Бер аҙҙан Рәбис тә зоотехник дипломын ала. Һәм класташтар ҡулға-ҡул тотоношоп, тыуған ауылында бер хужалыҡта эшләй башлайҙар.

Ветфельдшер менән ветврачтың эше бер-береһенә тығыҙ бәйләнгән. Квалификациялы врач, хирург йәки терапевт ассистентһыҙ, медсестраһыҙ бер ниндәй ҙә эш башҡара алмаған кеүек, ветврач та ветфельдшерһыҙ әллә нимә ҡыра алмай. Ә колхозда уларға эш етерлек. Колхозда һауын һыйырҙары ғына ярты меңдән ашыу...

— Проблемалар ифрат күп, — тип һөйләй Ратмир Мусин. — Медикаменттар, витаминдар, кәрәкле инструменттар етешмәй. Ә эш ауыр, бысраҡ, беҙҙең өлкәлә эшләргә теләүселәр ҙә аҙ. Өҫтәүенә, эш хаҡы ла ҡыуанырлыҡ түгел. Мәҫәлән, ветфельдшер айына 100—110 һум аҡса ала. Шәхси ихаталарҙағы малдарҙы хеҙмәтләндергән өсөн 20 һум өҫтәлә-өҫтәлеүен, әммә яуаплылыҡ бик ҙур.

Шулай ҙа егеттәр өмөтһеҙлеккә бирелмәй, эштән ҡурҡмай, бар ергә лә өлгөрә. Улар мал ауырыуҙарын профилактикалауға төп баҫым яһай. Даими рәүештә биналарҙы дезинфекциялай, уларҙың талабы буйынса Түреш фермаһында тап уларҙың фиҙакәр хеҙмәте арҡаһында быҙауҙар өсөн махсус профилакторий төҙөлгән. Һуңғы ваҡытта хужалыҡта бер генә лә инфекция осрағы булмаған. Үткән йылда малтыуарҙы һаҡлау 98 процент тәшкил иткән, ә был — Бүздәк районында иң яҡшы күрһәткес.

А. ШАКИРОВ.

ҺҮРӘТТӘ: ветфельдшер Р. Мусин.

Р. РӘЖӘПОВ фотоһы.



# ФЕНОЛ ҒЫНА ҒӘЙЕПЛЕМЕ?

### ӨФӨ ҠАЛАҺЫНЫҢ СОВЕТ МАЙҘАНЫНДАҒЫ МИТИНГЫНАН РЕПОРТАЖ

Хәбәр ителеүенсә, баш ҡалабыҙ Өфөгә оло афәт килде. «Химпром» производство берекмәһендә авария булыу һөҙөмтәһендә ағыулы шыйыҡса — фенол ҡаланы һыу менән тәьмин итеүсе йылғаға ағып төштө. Предприятие һәм ҡала етәкселәренең аварияны үҙ ваҡытында белгертмәҫкә тырышыуы, радио, телевидениенан һуң хәбәр ителеүе арҡаһында күп кешеләр ағыулы һыуҙы ҡулланып өлгөргәйне.

Ҡала шау-шыу тыуҙы. Күптәр ауылдарға китә башланы. Партияның ҡала һәм Өлкә Комитетының ваҡытлы бюроһы ағзалары халыҡты тынысландырырға тырышты, фенолдың ағыуы юҡлығы, хатта уны ҡайнатып эсергә мөмкин булыуы тураһында радио һәм телевидениенан әйттеләр. «Ауыҙы бешкән өрөп ҡабыр» тигәндәй, етәкселәрҙең алдауынан туйған халыҡ асыҡтан-асыҡ һөйләшеү талап итте. Ләкин бул барып сыҡманы.

**Ахырҙа, халыҡ 8 апрелдә, йәкшәмбе көндө, Совет майҙанына митингыға йыйылды. Уны күп һанлы йәмғиәт ойошмалары менән бергә БАНД (Башҡортостандың депутаттарҙы һайлау ассоциацияһы) ойошторҙо. Митингыла ВООП советының председателе М. Сафаров, ҡала Советы башҡарма комитетының председатель урынбаҫары Р. Йәнгиров, Өфө ҡалаһында йәшәүсе Р. Мәсәғүтова, вертолет хәрби училищеһы начальнигы генерал Б. Лысенко, «Вечерняя Уфа» гәзетаһы редакцияһының редактор урынбаҫары Р. Ғәбиҙуллин, БАССР Журналистар союзы председателе Р. Хажиев һәм башҡалар сығыш яһаны. Төрлө эшлекле тәҡдимдәр әйтелде. Килеп тыуған экологик хәлдә беҙҙең хөкүмәттең, партия органдарының, ҡала етәкселәренең ғәмһеҙлеген, булдыҡһыҙлығын тәнҡитләнеләр.**

Башҡорт милли үҙәге вәкиле Р. Ниязғолов: «Кешеләрҙе һәләкәткә илтеүсе «Химпром» берекмәһе ябылырға тейеш. Ҡасан ведомство һәм министерстволар халыҡты мәсхәрә итеүҙән туҡтар? Партияның Өфө ҡала комитеты секретары Р. Гөрәев һәм башҡарма комитеты председателе М. Зайцевты эшенән сығарырға һәм «Химпром» предприятиеһы етәкселәре менән бергә судҡа бирергә!» —тип сығыш яһаны.

«Зайцевты сығарығыҙ! Зайцев һөйләһен!» тигән тауыш ишетелә. Бына ҡала мэры микрофонға яҡынлаша. Ул: «Мин аварияны һуңлап белдем. Мин дә һеҙҙең кеүек шул һыуҙы эстем»,— тип башлай һүҙен. Артабан «В отставку!» тигән күмәк ҡысҡырыуҙар һәм һыҙғырыуҙар уға һөйләргә ирек бирмәй.

Яҙыусы Борис Павлов: «Химпром» беҙҙе, балаларыбыҙҙы үлемгә дусар итә. Бөрйән урманы ҡырҡыла, Салауат, Стәрлетамаҡ газға тонсоға, ә хәҙер сират Өфөгә килеп етте»,—тине. Башҡортостан медицина институты уҡытыусыһы профессор В. Николаеваның сығышында ла, «Химпром» производство берекмәһен ябырға, тигән талап яңғыраны. Ул шулай уҡ фенол менән ағыуланған кешеләрҙе ҡаланың 4, 5, 6, 13, 18-се поликлиникаларына һәм республика балалар больницаһына мөрәжәғәт итергә саҡырҙы. Уларҙа Мәскәүҙән килгән педиатрҙар һәм махсус белгестәр ҡабул итә икән.

Митингыла ҡатнашыусылар СССР һәм БАССР Верховный Советтарына ҡарата ошондай резолюция ҡабул итте.

1. Ҡала ғәҙәттән тыш экологик хәл тыуҙы. Шуға күрә уны экологик һәләкәт зонаһы тип иҫәпләргә.

2. СССР Президенты М. С. Горбачевтан Өфөнө экологик һәләкәт зонаһы тип иғлан итеүен һәм килеп тыуған хәлдән ҡотолоу өсөн кисектергеһеҙ саралар күреүҙе талап итергә.

3. СССР Министрҙар Советы председателе Н. И. Рыжковтан әҙерләнгән һәм ҡабул ителгән программа нигеҙендә Өфөлә экологик хәлде сафландырыу буйынса тейешле ҡарар ҡабул итеүен талап итергә.

4. 1990 йылдың 1 майына тиклем «Химпром»ды ябырға. Был берекмә эшселәренә һәм ғаиләләренә эш хаҡына, хеҙмәткә урынлашыуға, торлаҡҡа, льготалы пенсияға социаль хоҡуҡтарын «Агрохим» ассоциацияһы иҫәбенә тулыһынса һаҡларға. Ҡалаға һәм халыҡҡа килгән зыянды тулыһынса «Агрохим» иҫәбенән түләтергә.

5. Өфө ҡалаһын һыу менән тәьмин итеүҙе тамырынан үҙгәртеү өсөн:

а) көньяҡ һыу сығанағын ябырға һәм бер йыл эсендә промышленность зоналарынан ситтә ятҡан башҡа сығанаҡтарға күсерергә.

б) һыуҙы хлорлау технологияһынан баш тартырға:

в) Павловка һыу һаҡлағысын бер йыл эсендә фенол барлыҡҡа килтереүсе серек ағастарҙан таҙартырға;

г) бер йыл эсендә халыҡ йәшәгән ерҙән «Бензин», «Черниковка - Көнсығыш» станцияларын алырға, СССР Тимер юл министерствоһынан хәүефле йөк ташыған поездар өсөн ҡаланан ситтә юл һалыуҙы талап итергә...

С. ЛАТИПОВ.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: митингынан күренештәр.

О. ЯРОВИКОВ һәм Ю КӘРИМОВ фотолары.












# мат

## мыҫ һәм ғролоҡ

тәүге айҙарында уҡ ҡамалышта ҡалып, фашистар ҡулына әсирлеккә эләгә. Үҙенең исем-фамилияһын да, ниндәй милләттән икәнен дә йәшермәй. Ә бына комсомол билеты менән ҡыҙыл армеец билетын, пергамент ҡағыҙға төрөп, йә ботинка олтаны аҫтында, йә кейем ҡаттарында йәшереп һаҡлап алып ҡала.

— Фашистар мине, немец милләтенән булған совет һалдатын, үҙ яҡтарына ауҙара алыуҙарына шикләнмәне, ахыры. Ҡаты бәрелеп бармайҙар, йыҙмайып ҡына һөйләшәләр. Конвой командаһындағы һалдаттар, офицерҙары күрмәгәндә, мул ғына итеп икмәк, сусҡа майы, сигарет тотторөп ебәрәләр. Мин уларҙы әсирҙәш иптәштәремә өләшеп бирәм. Был — фашистарҙың ҡайһы берәүҙәренә оҡшамай. Конвойҙа баш булып йөрөгән йәш кенә унтер-офицер: «Комиссар холуйы, кемдәрҙе һыйлайһың?» — тип мине ҡанға туҙҙырғансы тукмап китте, атыу менән янаны. Хәҙер конвоирҙар ҙа миңә ситһенеп ҡарай башланы. Уның ҡарауы, немец милләтенән булған өсөн генә минән шикләнеберәк йөрөгән күп әсирҙәрҙең ҡарашы үҙгәрҙе. Украина территорияһындағы лагерҙарҙан ҡасыуҙар йышайғас, беҙҙе, теплушкаларға балыҡ һымаҡ тыҡҡыслап тейәп, Польшаға алып киттеләр. Әллә нисә тәүлектәр ашатмай-эсермәй, хатта хәжәт өсөн тышҡа ла сығармай алып барҙылар. Юлда, хәлһеҙләнеп, бик күп егеттәр һәләк булды.

БЕР ҙур станция тупиғында ғына мәйеттәрҙе сығарырға рөхсәт иттеләр. Көнө буйы тиерлек байтаҡ ситтә ятҡан ташландыҡ һарайға ташыныҡ. Араларында йәне сыҡмағандары ла бар ине. Аҙаҡ, фашистар, вагон һайын йөрөп тикшереп, аяҡҡа баҫа алмағандарҙы ла йыйып, һарайға оҙатты.

Бер ҡот осоҡос хәл әле булһа күҙ алдымда. Геннадий тигән әсир һалдат бар ине. Граждандала саҡта кем булғандыр, уныһын белмәйем, ә бына әсирлектә сәғәт мастеры булып танылып алды. Гитлерсылар быны белеп ҡалдылар, талап тартып алған һәҫә, ҡул сәғәттәрен уға ремонтҡа килтерәләр. Конвой начальнигы Генкаға үҙе менән сәғәт төҙәтеү инструменттары йөрөтөргә рөхсәт бирҙе. Фашистар, билдәле, ремонт хаҡын аҙыҡ-түлек менән иҫәпләште. Геннадий бөтә «төшөмөн» иптәштәренә өләшеп бирер ине. Бына шул егетебеҙ юлда саҡта, эсе китеп, бирешә лә ҡуйҙы бит. Байтаҡ көндәр иҫһеҙ тиерлек ла. Өлкән [illegible] нацист офицеры, вагондарҙа тентенеп йөрөгәндә, Генканы ла сығарып ташларға ҡушты. Мин, булған ҡыйыулығымды егеп, был һалдат ауырымай, тип ышандырырға тырыштым да, үҙ һүҙен һүҙ итте. Күрше вагондан әсирҙәр килтертеп, алып киттеләр.

Шул көн беҙҙе станциянан 5—6 саҡрымда ятҡан лагерға алып барып яптылар. Иртәгеһен, көн яҡтыра башлағанда, лагерь ҡапҡаһы янында шау-шыу ҡупты. Күрәбеҙ, конвоирҙар, һаҡсылар һаһылдашып көлә, асыҡ ҡапҡала күлдәк-ыштандан ғына беҙҙең Генка ерәк һымаҡ баҫып тора! Тере! Аҙаҡ үҙенән һөйләттек: төндә, мәйеттәр араһында ятҡанда, аңына килгән, немецтар һарайға бензин һибә башлағас, шыуышып тышҡа сыҡҡан һәм ниндәй мөғжизә менәндер бында килеп юлыҡҡан. «Үҙе теләп» лагерға килгән «аңлы» әсирҙе фашистар, арҡаһынан тапап, беҙгә килтереп ҡушты.

Геннадий менән беҙ дуҫлашып киттек. Званиеһы буйынса ул кесе политрук, дивизионда комсорг булған. Мин дә уға серемде систем: комсомол билеты менән ҡыҙыл армеец билетын күрһәттем. Элекке политрук быға ҡыуанып китте. Үҙенең партия билетын (моғайын, кандидатлыҡ кенәгәһелер — **автор**) ниндәй ергә күмеүен ентекләп һөйләп бирҙе. «Был мәхшәрҙән имен ҡала алһаң, эҙләп табырға тырыш, тейешле урынға тапшырырһың», — тине...

Шнарр Геннадий менән 1945 йылдың ҡышынаса бергә була. Польшанан — Германияға, унан Австрияға оҙаталар. Бер ҙур лагерҙа (мин, был Маутхаузен булғандыр, тип фараз итәм), бер төркөм әсирҙе ҡасырыуҙы ойоштороуҙа гәйепләнеп, яҙалап үлтерелә. Шнарр концлагерҙан Ҡыҙыл Армия частары тарафынан ҡотҡарыла. Дәүләт имелеге органдарында ныҡлы тикшереү үткәс, армияла хәрби хеҙмәткә ҡалдырыла.

— Тыуған илгә ҡайтҡас та, дуҫымдың васыятын үтәп, уның партбилетын эҙләп табасаҡмын,— ти Фриц. — Йәшерелгән урынын хәтеремдә ныҡ ятлап ҡалдырғанмын...

Мин, билдәле, Шнарҙан дүрт йыл өсөн взнос ала алманым. Полк комсоргы менән кәңәшләшергә булдым. Комсорг үҙ нәүбәтендә дивизия политбүлегенә мөрәжәғәт итергә тейеш ине. Мәсьәлә ыңғай хәл ителдеме-юҡмы, уныһын белмәйем. Сөнки беҙҙең полкты ҡапыл икегә бүлделәр. Шнарр элекке полкта ҡалды, мине яңы ойошторолған миномет полкына күсерҙеләр.

ӘЛЕГӘСӘ мине бер уй тынғыһыҙлай: Шнарр әсирҙәш дуҫының васыятын үтәй алдымы икән? Уның үҙ һүҙенә тоғро булыуына ышанам- үтәгәндер. Ә, бәлки, үтәй алмағандыр ҙа. Ә быһа ни өсөн.

«Ветеран» аҙналыҡ гәзетаһының 1989 йылғы 49-сы номерында П. Штабелдең «Кире ҡайтарылған абруй» тигән мәҡәләһе баҫылып сыҡты. Мин уны тулыһынса күсерәм:

«Был юлдарҙы тулҡынланыу менән яҙам — ти ул. — Әле генә сталинщина осоронда репрессияға юлыҡҡан халыҡтар хәҙер инде рәсми рәүештә реабилитацияланыуын ишеттем. Был минең өсөн, совет немецы өсөн, ҙур ҡыуаныс.

1941 йылда, илебеҙҙәге бөтә немецтар кеүек, мин дә һөргөнгә ебәрелдем. Төньяҡ Двина тимер юл күпере төҙәүҙә эшләнем. Сәнскеле тимер ҡыбыҡ артында йәшәнем, эшкә ҡарауыл аҫтында йөрөнөм. Немецтар йәшәгән дөйөм ятаҡ ергә ҡаҙып эшләнгән ҡәҙимге подвал ине. Аслы-туҡлы йәшәүҙән, ауырыуҙарҙан, ауыр физик хеҙмәттән күптәр вафат булып ҡалды. Үлгәндәрҙе, аяғына бирка тағып, ҡайҙалыр трактор саналарында алып китерҙәр ине. Ғаиләләре улар ерләнгән урынды әлегәсә белә алмай. Улар үҙҙәренә күрә хәбәрһеҙ юғалған кешеләр.

Төҙөлөш тамамланғас, мине, бер буханка икмәк һәм бер килограмм селедка тотторөп, тауар вагонында Новосибирскиға оҙаттылар. Мин ҡаты ауырый инем инде.

Минең документтарға, тимер юл ғәскәрендә хеҙмәт итте, тип яҙғандар, ә ысыны концлагерҙа булдым һәм ул фашистар лагерынан кәм булмағандыр.

1948 йылда, бөтә немецтарға үҙҙәре был мәлдә ҡайҙа йәшәгән булһалар — шунда ҡалырға, тигән указ сыҡты. Указды боҙған өсөн — 20 йыллыҡ каторга.

Үҙ илемә ҡаршы бер ниндәй хилафлыҡ эшләмәһәм дә, бар тормошом беҙгә һуғылған ошо хурлыҡ тамғаһы менән һыҙып ташланды.

Был юлдарҙы совет немецтарының үткәне тураһында һөйләү өсөн генә яҙманым мин, һуғыш ветерандары алдында аҡланыуҙы күҙ уңында тоттом. Армияға алмауҙары арҡаһында ғына мин һуғышта була алманым. Ләкин фашистарҙы еңеүгә, башҡа бик күп совет немецтары кеүек үк, үҙ өлөшөмдө индерҙем».

Һуғыш арҡаһында әсе тәҡдиргә дусар булған, ләкин үҙенең кешелек намыҫын юғалтмаған Шнаррҙың яҙмышы ла 1948 йылғы яманатлы указ арҡаһында фажиғәле булыуы бик мөмкин.

ШУЛ ҡаһарле, фәһемле замандар, замандаштарымдың әсе яҙмышы тураһында уйланып яҙҙым мин был хәтирәмде. Илебеҙҙең ҡайһы бер мөйөштәрендә милләтселек нигеҙендә мәғәнәһеҙ, ваҡсыл ыҙғыштар ҡупҡанда, бер ни тиклем йәштәрҙең, ВЛКСМ-дың абруйын төшөрөп, комсомол билеттарын кире тапшырыуҙары өсөн әсенгәндә, заманында ҡағылып-һуғылып, үгәйһетелеп тә, үҙ Ватанына тоғролоҡ һаҡлаған намыҫлы замандаштарым өсөн ғорурланып яҙҙым мин уны.

Ә. МОРАТОВ.

Сибай.

# АТЫЛҒАН ЙОНДОҘ КЕҮЕК...

**Ғүмер... Кеше өсөн шунан да ғәзизерәк нимә бар был донъяла? Тау-тау алтын-көмөштән дә, гәүһәр-яҡуттан да ҡиммәтерәк бит ул. Ә әсәләр өсөн балаһының ғүмере бар нәмәнән дә ҡәҙерлерәк...**

**Илдар Зариповҡа быйыл 21 йәш тулыр ине, тик ул тыуған йортона ҡайта алманы. Ә Нәсимә апай бирҙән-бер улын, күҙ нурын һаман да тилмереп көтә...**

**Өҫтәл артында икәүебеҙ генә һөйләшеп ултырабыҙ. Баштан аҙаҡҡа тиклем миңә эргәбеҙҙә тағы ла бер кеше — Илдар ҙа бар һымаҡ. Әсә минең менән түгел, улының рухы менән һөйләшә! Шуға ла был әңгәмәне әсә кешенең улына яҙған хаттары рәүешендә бирергә булдым.**

С. МӨХӘМӘТНӘНОВ.

* * *

ИЛДАР улым, ҡолонсағым! 1989 йыл, һинең ғүмереңде ҡыйған ҡәһәрле йыл да үтеп китте. Баштан уҡ яратманым мин ул йылды. Әллә нимә күңелемде гел өйкәп торҙо шул. Атайың да, ҡарап торғанда тыныс кеүек күренһә лә, эстән һыҙланып, бик һурығып китте. Күҙҙәре һәр саҡ моңһоу, сәстәре шәлкем-шәлкем булып ағарып китте. Олатайыңды һинең үле хәбәрең бөтөнләй аяҡтан йыҡты. Һин иҫән саҡта ул ауырып йөрөй ине, ә хәҙер госпиталдән сыға алмай. Һине ул ниңәлер өҙөлөп яратты, әллә ғүмереңдең ҡыҫҡа булырын һиҙҙеме икән? Иҫләйһеңме, хәрби хеҙмәтең башланғас та яҙғайның: «Күптән түгел олатайымдан хат алдым. Ул яҙыр, тип башыма ла килтермәгәйнем. Хат ҙур түгел, әммә шундай килештереп яҙылған! Мин уға бик шатмын: бынамын тигән олатайым бар икән минең».

Балаҡайым минең — күҙ нурым! Бер генә бөртөк улымдың десант ғәскәрҙәренә барыуын нисек теләмәгәйнем мин, тик һин үҙ һүҙеңде һүҙ иттең. Армияға китерҙән алда уҡ парашюттан һикерә башланың, спорт менән ныҡлап шөғөлләндең. Милли көрәш буйынса РСФСР беренселегендә алған дипломың, саңғы ярыштарында, ишкәк ишеү буйынса уҙыштарҙа яулап алған грамоталарыңды асып уҡыйым да, күҙ йәштәремде тыя алмайым.

Афғанстанда йөрөп ҡайтҡан бер егет, десантта хеҙмәт итеүе ауыр, тип һөйләгәс, һиңә борсолоп хат яҙа һалдым. Яуабыңдан шуны аңланым: һиңә ауыр, әммә үҙең һайлаған яҙмыш менән ризаһың. «Хеҙмәт нисек башланып китте — ауырмы, еңелме, тип һорайһың, әсәй. Мин бында үҙ-ара һөйләшкәндәге кеүек яуап бирер инем: десантҡа эләккәнһең икән — ғорурлан, эләкмәгәнһең икән — шатлан. Эйе, хеҙмәт ауыр, талап ҡаты, әммә һеҙ аңларға тейешһегеҙ: мин бит төҙөлөш батальонында түгел, ә десантта хеҙмәт итәм. Бында «мин», «һин», «ул» тигән заттар юҡ — «беҙ» тигән төшөнсә генә бар».

Алты ай уҡығандан һуң, 8-се парашют-десант ротаһына эләккәс, нисек ҡыуанғайның һин! «Хеҙмәттәштәремдең әйтеүенә ҡарағанда, мин яҡшы полктың һәйбәт ротаһына эләккәнмен. Беренсе күтәрелеш Һауа-Десант Ғәскәрҙәренең махсус разведка ротаһы ул», — тип яҙғайның былтыр 4 апрелдә. Ә 25 октябрҙә «Советская Россия» гәзетаһы яҙып сыҡты: «Рота һәләк булды... Часть урынлашҡан ҡалаға десантсыларҙың кәүҙәләрен килтерҙеләр: 33 рус, дүрт украин, дүрт татар, ес үҙбәк, ике чечен, белорус һәм төркмән егеттәрен юғалтыҡ...»

Ротағыҙҙы һуңғы тапҡыр һәләк булырҙан дүрт сәғәт алда фотоға төшөрөп алғандар. Һеҙҙән һуң осорға тейешле 17-се самолеттың бер офицеры үҙе өсөн төшөргән уны. Бына һеҙҙең ағас төбөндә төшкән һүрәтегеҙ. Ҡулдарына автоматтар тотҡан өс егет беҙгә туп-тура ҡарай, ә һин башыңды ағас олонона терәгәнһең дә күҙҙәреңде йомғанһың. Әллә йоҡлайһың, әллә уйға талғанһың. Икенсе фотонан да — ул бик алыҫтан төшөрөлгән — мин һине шунда уҡ таныным. Башҡа десантсылар ятҡан килеш төшкән, һин нимәлер алырға әйелгәнһең...

«Красная Звезда» гәзетаһының 22 октябрҙә сыҡҡан номерын алһам, ҡулдарым ҡалтырай башлай, сөнки унда һәләк булғандарҙың исемлеге баҫылған:

Капитан Зорев Николай Николаевич...

Һинең исемең 12-се урында тора:

Младший сержант Зарипов Илдар Мазһарович.

Ә бына был егетте беҙ һинең хатың аша белдек: рядовой Мөхәмәтов Сыңғыҙхан Мөхарбанович. «Бигерәк тыңлаусан, тырыш егет бар минең отделениела, — тип яҙғайның һин беҙгә. — Ул балалар йортонда тәрбиәләнгән, бер кеме лә юҡ. Шуға, зинһар, йөн ойоғ бәйләп һалсы, әсәй!» Эй, улым, улым! Ойоҡто бәйләп тә ҡуйғайным, тик ебәреп кенә өлгөрә алманым шул. Сыңғыҙханға йылы тәнендә туҙҙырырға насип булманы инде, нишләйһең...

Бик яманһыу булып китһә, магнитофонды ебәреп, йырҙарыңды тыңлап алабыҙ. Гитарала уйнап, йырлайһың бит: «Аҡҡоштар китте осоп, далалар ҡалды бушап, тик ел-дауыл уртаһында бер аҡҡош ҡалды торол...»

Шул аҡҡош шикелле, һин дә беҙҙән айырылып ҡалдың шул, улыҡайым.

Хәрби билетыңдың икенсе битендә ҡәләм менән «буйҙаҡ» тип яҙылған һүҙҙе уҡығас, күҙҙәрем тағы томаланып китте. Һиңә яҙып өлгөрҙөммө икән-юҡмылыр, онотҡанмын: 20 йәшең тулған көнгә алтын балдаҡ алып ҡуйғайным. Имен-һау йөрөп ҡайтып, берәй һәйбәт кенә ҡыҙҙы осратып, өйләнешергә тура килһә, тип уйлағайным. Тормошҡа ашмаҫ хыял ғына булып ҡалды.

ҺИНЕҢ үлемең Өфө йылға училищеһын да тетрәтте: һине ерләгәндә Көньяҡ зыяратҡа килмәй ҡалған кеше булмағандыр. Яҡшылыҡ бер ваҡытта ла онотолмай икән ул. Үҙең старшина булған ротаны алдынғылар иҫәбенә сығарыу өсөн, өйөң эргәлә генә булһа ла, дүрт йыл буйы ятаҡта йәшәнең бит һин. Рота командирың Р. Сәйетов та, класс етәксең Л. Гудзь да йәш йылғасыларҙы һинән үрнәк алырға саҡырҙы.

Улым, «Шәхси батырлыҡ өсөн» тигән орден менән наградланыуыңды һин белмәйһең. Әле ул орден минең алдымда. ВЛКСМ Үҙәк Комитетының «Хәрби батырлыҡ» значогы ла ошонда. Һин хеҙмәт иткән 8-се ротаны ВЛКСМ Үҙәк Комитетының Почет Кенәгәһенә индереү тураһындағы танытма ла килеп етте.

Бөтәһе лә бар, улым, бөтәһе лә яҡшы кеүек, тик һин генә юҡһың шул, ҡәҙерлем. Ай Ҡояшты алмаштыра алмаған кеүек, минең күҙ нурымды, бауыр итемде бер нәмә лә алмаштыра алмаҫ.

Хуш бул, улым! Хуш бул».

Иглин эшселәр посёлогында урынлашҡан үлсәгестәр эшләү заводы етештергән тауарҙар беҙҙең илдә киң билдәле. Улар үлсәүҙең дөрөҫлөгө, тышҡы ҡиәфәте һәм ҡулланыуға уңайлы булыуҙары менән айырылып тора. Үлсәгестәрҙең складта саң йыйып ятмауында йыйыусылар цехының дүртенсе участкаһында эшләгән утыҙ йәшлек слесарь-йыйыусы Александр Портненко индергән өлөш тә ҙур. Ул заводта алтынсы йыл эшләй һәм ошо ваҡыт эсендә иптәштәре араһында үҙенең оҫталығы менән ҙур абруй яуларға өлгөрҙе. А. Портненко яңы килгән эшселәргә лә кәңәш, ярҙам ҡулы һуҙырға әҙер тора. Тынғыһыҙ Александр кискe мәктәптә белем кимәлен күтәрергә лә ваҡыт таба.

ҺҮРӘТТӘ: А. Портненко.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

Иглин районы.

# „Халыҡ дошмандары" кемдәр улар?

«Бөгөн беҙҙә, СССР-ҙа, фекерҙәр тарихы түгел, факттар тарихы яҙыла.
А. Н. ЯКОВЛЕВ, Молотов-Риббентроп пактына баһа биреү комитеты председателе, КПСС Үҙәк Комитеты секретары».

Уҙған йыл «Совет Башҡортостаны» газетаһында Бөйөк Ватан һуғышы һәм хеҙмәт ветераны Ғ. Ғүмәров, 30-сы йылдарҙағы репрессиялар айҡанлы яла яғыусыларҙы фашлау, исемдәрен халыҡҡа еткереү мәсьәләһен күтәреп, «ул йылдарҙа республикабыҙҙың бик күп улдары һәм ҡыҙҙары — партия һәм совет органдарының етәксе работниктары, ҙур стажлы коммунистар, танылған яҙыусылар юҡҡа сығарылды».— тип яҙғайны.

Теүәллек хаҡына ауыл хужалығы һәм промышленность, Госплан һәм финанс, прокуратура һәм юстиция, мәғариф, сәнғәт, фән, һаулыҡ һаҡлау, комсомол һәм башҡа өлкәләрҙән дә репрессияланыусыларҙы күҙ уңынан төшөрмәйек. Был — бер. Икенсенән, «беҙ быларҙың барыһын да Сталинға япһарып ҡалдыра башланыҡ, ә бит был осорҙа үс алыу маҡсатында береһе өҫтөнә икенсеһе, ГПУ органдарына юҡты бар итеп, ул кем генә булмаһын, яла яғыусылар аҙ түгел ине. Был ғәфү ителә торған хәл түгел» тип редакцияға бер Ғ. Ғүмәров кенә яҙмаған.

Дөрөҫ, һуңғы мәлдәрҙә газета биттәренән үткәндәгеләрҙә соҡсонғансы киләсәк хаҡында уйланырға саҡырған тауыштар ҙа яңғыраны. «Үткәндәгеләрҙе» тигәндә, С. Ҡудаш, мәҫәлән, меңәр йыллыҡ тарихыбыҙҙы ла, хатта бөгөнгә яҡыныраҡ көнгә дәүерҙе, әйтәйек, граждандар һуғышы йәки колхозлаштырыу осорон да *күҙ уңында тотмаған*, фәҡәт 1937—1939 йылдарҙағы фажиғәне тиҙерәк оноторға, йәғни манҡортлыҡҡа өндәгән («Совет Башҡортостаны» 1989, 29—30 сентябрь, 1 октябрь). «Халыҡ шағиры»мын тигән шағирҙан тарихи хәҡиҡәт, халҡыбыҙҙың пак намыҫы, рухи сәләмәт киләсәге хаҡына һабаҡ алдыртырҙай һүҙҙәрен ишетергә юҡҡа ғына өмөтләнгәнбеҙ икән...

Репрессия машинаһының нисек итеп тыуҙырылыуы тураһында КПСС Үҙәк Комитетында эшләүсе Л. Оников бына ни ти:

«Сталин, партияның ленинсы ҡоролошон әҙмә-әҙлекле емереп, уны үҙенсә, бюрократик бойороу, административ рәүештә самаһыҙ үҙәкләштереп төҙөүгә өлгәшә. Һөҙөмтәлә власть тулыһынса партком (партбюро) ҡулына туплана.

1926 йылдар тирәһенән башлап ул концептуаль, эҙмә-эҙлекле һәм бик оҫта рәүештә ленинсыл норматив механизмды ла тулыһынса үҙгәртә. 30-сы йылдар уртаһында партияның сталинсыл моделе нигеҙҙә XVII съезд һәм Үҙәк Комитет пленумдары ҡарарҙары, йәшерен инструкциялар, регламент һ. б. менән нығытыла. Теге йәки был эш-ҡылыҡтан тыйыусы инструкциялар (ә бындай нормативтар сталинса идара итеүҙең нигеҙендә ята) кешегә тышау һалды, партияны демократлаштырыуға ҡамасауланы. Үҙегеҙ уйлап ҡарағыҙ, инструкцияларҙа күрһәтелгәнсә, эсенә бер ниндәй ҙә партия йәки дәүләт серен алмаған, тик парткомдарҙың эш методын ғына асҡан ҡағыҙҙың ҡағыҙына «йәшерен» тигән гриф һалынды. Ана шулай 20 миллион коммунистан улар үҙҙәре үк учетта торған райкомдарҙың «эш методтары» йәшерелде» («Аргументы и факты», 1989, № 36).

Икенсе төрлө әйткәндә, һәр кем үҙәктәге һәм урындағы «даһиҙар»ҙың күрһәтмәһен һуҡыр рәүештә үтәргә, буйһонорға тейеш булған. Үҙаллы фекер әйтеүсе, бигерәк тә тәнҡит һүҙе ысҡындырыусы кеше системаның дошманы итеп ҡарала башлаған. Ҡыҫҡаһы, бер ҡотопта Сталин үҙе, ул тыуҙырған административ-бойороу һәм репрессия аппараты, шуларҙың ышанысыл таянысынан үс алыусы, яла яғыусы, эреле-ваҡлы ошаҡсылар һ. б. торған, икенсеһендә — сталинсыларға һөйкәлмәүсе, үс-яла-ошаҡҡа яғылмаусы күпселек.

25 сентябрь, 1936 йыл. Сталин менән Жданов Сочиҙан Мәскәүгә Политбюроға ебәргән телеграммаһан:

**«Ежов иптәште Эске эштәр Халыҡ Комиссары постына тәғәйенләүҙе мотлаҡ һәм кисектергеһеҙ тип һанайбыҙ. Троцкий-Зиновьев блогын фашлауҙа Ягоданың тейешле юғарылыҡта тора алмауы көн кеүек асыҡ. ОГПУ был эштә 4 йылға һуңланы. Бөтә политработниктар һәм күпселек НКВД-сылар шулай ти» («Иного не дано», М., 1988, 413-сө бит).**

«Тейешле юғарылыҡта» торор өсөн нәмә эшләргә кәрәк булған һуң? Быға Үҙәк Комитеттың 1937 йылғы февраль-март пленумында Сталин үҙе яуап биргән. Ә шуны түбәндәге ойошмалар бына нисек ҡабул иткән:

**«Мин ул заманда Белоретта район мәғариф бүлеге мөдире булып эшләй инем, бер үк ваҡытта район Советы башҡарма комитетының партия ойошмаһы секретары вазифаһын башҡарҙым,— тип яҙа 1929 йылдан партия ағзаһы, персональ пенсионер Л. Ғәлимов. — Шуға ла район партия активы йыйылыштарында, пленумдарҙа, кәңәшмәләрҙә йыш ҡатнашырға тура килде. Ул осорҙа партия документтарын тикшереү бара ине. 1937 йылда ВКП(б)-ның Февраль-март пленумында Сталин, социализм нығыка барған һайын, синфи көрәш тағы ла ҡырҡыулаша, дошманға ҡаршы алыуһыҙ көрәш асырға кәрәк, тигән күрһәтмә менән сығыш яһаны. Ул заманда Сталин һүҙҙәренә мәкиббән китеп ышана инек. Шул арҡала күп кенә партия ойошмалары коммунистарҙы аҙ ғына етешһеҙлектәре йәки яңылышлыҡтары өсөн дә «халыҡ дошмандары» тип партиянан сығара башланы. Партия ойошмаларының был аҙымдары НКВД-ға коммунистарҙы ҡулға алырға сәбәп булды. Был мәлдә кешене ҡулға алыу өсөн, ул «халыҡ дошманы» тигән һүҙ ҙә етә ине. ВКП(б) Үҙәк Комитетының бер нисә йәшерен хаты партия йыйылыштарында өйрәнелде» («Совет Башҡортостаны», 1989, 6-7 май).**

Февраль-март пленумынан һуң күп тә үтмәгән, Сталинға ихлас ышаныусыларҙан тыш, 1929—1932 йылдарҙа — крәҫтиәндәрҙе, 1934—1936 йылдарҙа С. Киров яҡлыларҙы — йәмғеһе 20 миллионды ҡыйратҡанда шымарып өлгөргән НКВД-сылар (үҙәк органдарынан башлап район бүлексәләренә саҡлы), бөтмәҫ-төкәнмәҫ «информаторҙар» армияһы, консол, үсле, ялағай, алдаҡсы, бүтәндәр иҫәбенә үҙ йәнен һаҡларға, болғансыҡ һыуҙа күберәк балыҡ тотоп ҡалырға тырышыусылар иң һыҙғанып, иң зирәк, иң эшсән, иң маһир кешеләребеҙҙе ҡырырға тотонған.

Артабан уҡыусылар иғтибарына ана шул саҡ ҡыйратылған тиҫтәләрсә миллиондың эсенән 20-ләбенә ҡағылышлы документтар тәҡдим ителә. Ул мәғлүмәттәр СССР Яҙыусыларының үҙәк архивынан (ф. 631) һәм аҙмы-күпме һаҡланған матбуғат баҫмаларынан алынды.

Ҡырғын еле Башҡортостанға асыҡтан-асыҡ ябырылмаҫ борон уҡ Өфөнән Мәскәүгә, СССР Яҙыусылар союзына бер донос киткән. Нисек етте шулай йыртып алынған ҡағыҙҙа, әрпеш һәм ашығыс рәүештә, төрлө хаталар менән, айырым һүҙҙәре ҡат-ҡат ҡабатлап йәки, киреһенсә, һуҙа-һуҙа яҙылған донос — Х. Х. Әсәҙуллиндыҡы. Үҙе тураһында өсөнсө заттан яҙған, эш урынын — Главлит, вазифаһын — п/редактор, йәшәгән урынын Сталин урамы, 17-се йорт, 8-се корпус, 4-се квартира тип күрһәткән.

Шул доностан (ҡабатланған урындары ҡыҫҡартылды — М. Х.):

**«1935 йылда Хәрби-һауа көстәре нормаль мәктәбенең курсанты Х. Әсәҙуллин Башҡортостан Үҙәк Башҡарма Комитетына ярҙам һорап мөрәжәғәт итә. Әсәҙуллиндың атаһы үлеп уның ҡарамағында ике ҡустыһы менән әсәһе ҡалғайны. Шул ваҡытта уҡыуын тамамларға ла күп ҡалмағайны.**

**БашЦИК кемдәргә ярҙам итә һуң, тигән һорау тыуа.**

**Фәтих Кәримовтан башлайыҡ. 1932 йылда уға 300 һумдан персональ пенсия тәғәйенләнә. Ә кем ул Кәримов? Революцияға тиклем миллионер Рәмиев органы булған «Ваҡыт» газетаһының редакторы; Ф. Кәримовтың атаһы ҙур мулла, типографияһы булған һәм тиҫтәләрсә эшселәрҙе эксплуатациялаған. Октябрь революцияһынан һуң Ф. Кәримов Совет власына ҡаршы көрәш ойоштороусы, пантюркист, милләтсе.**

**Кәримовҡа персональ пенсия башҡорт яҙмаһын тыуҙырыуҙа ҡатнашҡаны өсөн түләнә, йәнәһе.**

**БашЦИК ҡарары менән үк Бикбаевҡа айына 150 һумдан персональ пенсия тәғәйенләнә. Кем ул Бикбаев? Бикбаев СССР-ҙа капитализмды тергеҙергә тырышыусы халыҡ дошманы Зәки Вәлидовтың яҡын дуҫы һәм хәрәкәттәше.**

**Артабан БашЦИК ай һайын 150 һумдан Байымбәтовҡа ярҙам итә.**

**Таһиров быныҡ менән генә сикләнеп ҡалмай, халыҡ дошмандарын яҡлау өсөн бөтә мөмкинлекте файҙалана. Партдокументтар тикшерелгән ваҡытта Тел һәм әҙәбиәт институты директоры Амантаев өҫтөнән тупланған материалдар уны партияла ғына түгел, иректә ҡалдырмаҫлыҡ хәлгә ҡуя, халыҡ дошманы сифатында хөкөмгә тарттырырлыҡ ине. Таһиров, Хәсәнов менән бергә, Амантаевты һаҡлап алып ҡалыр өсөн ВКП(б)-ның Ленин район комитеты бюроһына килеп, ул, ысынлап та, ғәйепле һәм ғәйебе ҙур ғына, тик шунда ла уны партияла ҡалдырырға һәм файҙаланырға кәрәк, ти. Кем ул Амантаев? Амантаев Пригожинға уның китапханаһын һатып алып, төрлө китаптарҙы рецензиялатып ярҙам итә, мөмкинлек тыуыу менән «яҡшы» эшсене институтҡа эшкә алырға ниәтләй.**

**Быларҙан тыш А. Таһиров, Баймаҡ районы тулы булмаған урта мәктәп директоры Моратов белдереүенсә, 1918 йылда аҡтар армияһында була. Таһиров эшмәкәрлегенең асылы ана шул саҡта күренгән дә инде. Таһиров үҙ тирәһендә «әҙәби эш» менән шөғөлләнеүсе кешеләрҙе туплай һәм шуларға, йәнәһе, әҙәби фронттағы хеҙмәттәре өсөн персональ пенсия һәм стипендия түләттерә. Ә Таһировтың һәм шуларҙың «хеҙмәттәрен» Башҡортостан китап нәшриәте сиратһыҙ-ниһеҙ, пландан тыш баҫып килә».**

Доносты ошо урында өҙөп торайыҡ та үҙенән-үҙе иғтибарҙы йәлеп иткән ос нәмәне хәтергә теркәйек:

1. Әсәҙуллин быға саҡлы эшләп тир түкмәгән, хәрби специальность алырға уҡып ҡына йөрөгән, шуғалыр ҙа, бәлки, күп ҡырлы тормоштоң башҡа өлкәләрендә халыҡ ғәмен ғәмләп тәрәҡҡилеккә хеҙмәт итеүселәрҙе баһаларлыҡ өлгөрөп етмәгән, ә нәфсеһе менән уларҙан кәм алырға теләмәгән. Хөкүмәт ярҙамын аҙһынып, А. Таһировҡа үс йөрөткән, ҡулай шарт тыуыу менән үк үс алырға тотонған. Доносын демагогтарса: «Ни өсөн милләтсе троцкистарҙы ҡурсалаусы А. Таһиров яҙаһыҙ ҡала?» тип исемләгән.

2. Кемдер берәү (йәки төркөм) А. Таһиров кеүек күренекле эшмәкәрҙәрҙең һәр аҙымын күҙәтеп барған, әҙәбиәт донъяһынан алыҫ торған, рухи тәрәҡҡилекте ни тип тә белмәгән-аңламаған Әсәҙуллинды үҙенең яуыз маҡсатында файҙаланған.

3. Ә хәҙер доноста «халыҡ дошмандары» тип аталған, ғәмәлдә ваҡыт һынауын намыҫ менән үткән шәхестәрҙең тормош юлын күҙҙән үткәрәйек.

Өфөлә М. Ғәйнуллин һәм Ғ. Хөсәйенов авторлығында донъя күргән «Совет Башҡортостаны яҙыусылары» (1988) тигән библиографик белешмәнән:

**АФЗАЛ ТАҺИРОВ (1890—1938) — 1913 йылдан партия ағзаһы. 1918—1920 йылдарҙа Ырымбур яҡтарында граждандар һуғышында ҡатнашҡан һәм «Юҡсыллар сүзе» газетаһының редакторы булған. 1922—1925 йылдарҙа Үзбәкстанда полк комиссары вазифаһында баҫмасыларға ҡаршы көрәшкән, Хивала партия өлкә комитетының бүлек мөдире һәм «Инҡилап ҡояшы» газетаһын ойоштороусыларҙың береһе.**

**М. ХӘМИЗУЛЛИНА,**
**филология фәндәре кандидаты.**

(Дауамы бар).

* (1937—1939 йылдарҙағы доностар, ялыуҙар, протоколдар, хаттар, докладнойҙар, баҫылған мәҡәләләр һәм хәбәрҙәр, һуңынан яҙылған истәлектәр һәм ғилми хеҙмәттәр буйынса).

• Почтанан

## БӘЙГЕНӘН ҺУҢ ТЫУҒАН ЯҘМАЛАР

Үткән йылдың аҙағында Баймаҡта күрше өлкә делегациялары ҡатнашлығында ҡурайға арналған конференция булып үтте. Унда ҡурайҙың тарихы, хәҙерге заманғы урыны һәм киләсәге тураһында һөйләшеү булды. Һуңынан Ғата Сөләймәнов исемендәге призға ҡурайсылар бәйгеһе ойошторолдо. Күрше Силәбе, Ырымбур өлкәләренән, Мари АССР-ынан, Башҡортостандың 16 районынан ҡурайсылар килгәйне.

Мин сығышым менән Әбйәлил яғынанмын, һәм бөгөн ҡурайҙың шул яҡтағы яҙмышы тураһында әйтеп үткем килә.

Ҡурайсылар йыйынында Баймаҡ районынан 60-тан ашыу иң яҡшы ҡурайсы ҡатнашты, ә Әбйәлилдән бер генә бөртөк кеше, уныһы ла Үтәгән ауылынан, хәҙер Гусевта йәшәгән Зәбир Әбүбәкеров. Йыйын аҙағында, Ғата Сөләймәнов исемендәге призға ярыш башланғас, мин Зәбирҙән: «Ниңә ҡатнашмайһың?» — тип һораным. Ул: «Бында әбйәлилдәргә нечего делать»,— тип, үҙҙәренең район газетаһында ҡурайҙың аяныс хәле тураһында яҙып сығырға һүҙ бирҙе. Аҙаҡ Зәбирҙе ҡурайсылар концертында бейеттеләр. Баймаҡ районының бер ҡурайсыһы көрһөнөп: «Әбйәлилдәр Әнүәр Солтановтың тальянына бейей торғас, башҡорт ҡурайҙарын *тапап үтте инде»,— тине*. Был һүҙҙәр уйланырға мәжбүр итә.

Конференцияны үткәреүселәр һәм пропагандалаусылар Юлай Ғәйнетдинов, Әҙһәм Исҡужин, Сәфәрғәли Пәктүрин, Ришат Рәхимовтар бөтәһе лә Баймаҡтан сыҡҡан, Ишмөрәт Илбәков ҡына Хәйбулланан. Атаҡлы ҡурайсы һәм йырсы Ташбулат Дәүләтшин да Баймаҡ районы егете бит! Ә ҡайҙа һуң маҡталған әбйәлилдәр? Ҡасандыр улар башлап ебәргән «Һаумыһығыҙ, ауылдаштар» һәм башҡа байрамдар хаҡында хәҙер инде ишеткәнем дә юҡ.

**Минеңсә, әбйәлилдә ҡурай түбәндәге сәбәптәр арҡаһында һүнеп бара: беренсенән, Асҡар музыка мәктәбендә ҡурай класы юҡ, ауыл мәктәптәре тураһында әйтеп торорға ла кәрәкмәйҙер. Минең тыуған ауылым Үтәгәндә берҙән-бер ҡурайсы бар — ул да булһа әлеге лә баяғы Зәбир Әбүбәкеров. Ә Баймаҡ районының Үтәгән ауылыҡ Буранбайында (ололарҙан тыш) ҡурайҙа шәп уйнаған йөҙҙән ашыу үҫмер бар. Баймаҡтағы музыка мәктәбендә йыл һайын егермеләгән бала ҡурай класына йөрөй. Иҫке Сибай ауылында иһә ҡурайсы ҡыҙҙар ансамбле бар. Әбйәлилдән айырмалы рәүештә, Баймаҡта ҡурай яһаусы, башҡорт кейемдәре тегеүсе кооперативтың уңышлы ғына эшләп килеүе — был яҡта башҡорт милли культураһына ҡарата мөнәсәбәттең бер күрһәткесе лә ул. Минеңсә, ҡурайҙы Әбйәлилдә пропагандалау өсөн тиҙ арала Асҡар музыка мәктәбендә ҡурай кластары асырға кәрәк. Ә уның быға тиклем асылмауы — мәктәп директорының башҡорт мәҙәниәтенә кире ҡарашы тип аңлатырға була.**

Икенсе сәбәп, Асҡарҙа йәшәүсе башҡорттарҙың үҙ балаларын башҡорт кластарына бирергә теләмәүҙәре, балаларҙың һәм шул уҡ ваҡытта ололарҙың да ҡурай моңон тыңлап үҫмәүҙәрендәлер, бәлки.

Шуға күрә ауыл мәктәптәрендә ҡурай түңәрәктәре асыу мотлаҡ. Талантлы Әбйәлил йәштәре халҡыбыҙҙың боронғо сәнғәтен үҫтереүгә битараф ҡалмаҫ, тип ышанғы килә.

**Т. ФӘХРИСЛАМОВ.**
Баймаҡ.

# АВТОР ТУРАҺЫНДА

Низаметдин Шәмсетдин улы Әхмәтов 1949 йылда Силәбе өлкәһе Ҡоншаҡ районының Йүкә тигән башҡорт ауылында тыуған. Ул рус мәктәбен, профессиональ-техник училище тамамлай һәм оргнабор буйынса Ташкентҡа ер тетрәүҙән һуң төҙөлөш эштәре алып барырға китә. 1967 йылда ҡулға алына һәм политик характерҙағы төрлө ғәйепләүҙәр буйынса 20 йыл тиерлек тотҡонлоҡта була (был хаҡта ул әле уҡыусы иғтибарына тәҡдим ителгән «Азатлыҡ урамы» тигән автобиографик эссеһында ентекләп яҙа).

Н. Әхмәтов тотҡонлоҡта шиғыр яҙа башлай. 1978 йылда ул лагерҙан Көнбайышҡа үҙенең ике шиғырын һәм тотҡондарҙың ярҙам тураһында Көнбайыш йәмәғәтселегенә адресланған мөрәжәғәтен ебәрә ала. Улар рус эмигрант матбуғатында баҫыла. Шул ваҡыттан бирле сит илдәрҙә Н. Әхмәтовты азат итеү өсөн көрәш башлана. 1983 йылдың ғинуарында Н. Әхмәтов сираттағы приговорҙың кире яғына 43 шиғыр яҙа. Красноярск тикшереү изоляторынан улар Көнбайышҡа эләгә һәм шулай уҡ баҫылып сыға.

Тотҡонлоҡта булған йылдарында Н. Әхмәтов Англия, Франция, Дания һәм Австрияның ПЕН-клубтарының почетлы ағзаһы итеп һайлана. 1987 йылда, азат ителгәндән һуң ай ярым үтеүгә, Н. Әхмәтов ГФР-ға китә. Ул Гамбургта йәшәй.

Хәҙер яҙыусы «Шәмсиә әбей ҡумтаһы өсөн таштар» тигән китап яҙа. Бында ул Тыуған иленең трагик яҙмышында үҙенең урыны тураһында уйлана.

Низаметдин Әхмәтов

# Азатлыҡ урамы

АВТОБИОГРАФИК ЭССЕ

Мине 1987 йылдың 4 июнендә төрмәнән сығарҙылар. Был көндө мин 19 йыл, 8 ай һәм 22 көн көттөм. Төрмәнең беренсе ишеге минең арттан ябылған саҡта миңә 18 йәш һәм 5 ай ине. Һәм бына төрмәнең һуңғы ишеге ябылды, ләкин был юлы — тышҡы яҡтан һәм миңә инде 38 йәш һәм ике ай. Оҙаҡ, оҙон-оҙаҡ көтөлгән көн. Бындай көндө донъяға тыуған көн менән генә сағыштырырға мөмкиндер, ләкин бала үҙенең беренсе көнөн хәтерләмәй, ә мин ҡотолоу көнөмдө яҡшы иҫләйем. Һәм был көндө мин ниндәй тойғолар кисерҙем, үҙемдең шатлығымды, үҙемдең бәхетемде нисек сағылдырҙым? Юҡ, ҡыуаныстан осоноу, бәхеттән иҫереү булманы, бары тик бөткөһөҙ арыған-лыҡ тойғоһо, бөтәһе лә кире ҡайтара алмаслыҡ һуңланы тигән хис, шуға күрә, инде бер ни ҙә кәрәкмәй, тигән тойғо ғына булды.

Поезыға һуңлаған пассажир перронда шулай тора, был поезд — уның өсөн иң кәрәклеһе, берҙән-бер, иң мөһиме. Ул тик тора, яңы поездарҙың нисек туҡталыуын тәмләп генә күҙәтә. Поездар үҙҙәренең ишектәрен ҡайҙа теләһә шунда елдерергә әҙер булып киң аса. Матур, етеҙ һәм комфортлы поездар. Ләкин уларҙың береһе лә һуңлаған кешегә кәрәкмәй. Ул инде бер ҡайҙа ла өлгөрмәйәсәк һәм бер ҡайҙа ла инде китергә теләмәй. Уның поезы киткән, ә башҡаһы тормошта юҡ.

Теге көндө минең менән нәҡ шулай булды. Бәхеттән балҡыған, шатлыҡтан һикерәндәгән йыуантаҡ һеңлеһе эргәһенән ябыҡ, бөйөк, бөгөлә барған ир һөйрәлә, ул үҙенең аяҡ аҫтарына ғына ҡарай, ә башын күтәргән саҡта күҙлектең бер яҡҡа, ә ауыҙҙың икенсе яҡҡа салышайғаны күренә. Уны мыйыҡлы оҙон ир ҡыуып етә, йүгереүҙән тыны ҡыҫылып, мыйыҡ остарынан тирен һыпырып, ашығып һүҙгә килә, «Һаумы, һаумы, Низаметдин Шәмсетдинович! Мин һеҙҙе ҡотлайым! Мин шул тиклем шатмын!..» Ул уң усын нығышмалы миңә һона, һуңынан минең ҡулды тотоп алды, ҡыҫты һәм уны һелекте, ә мин уға буш күҙҙәр менән ҡарайым һәм үҙемдең элекке рәхимһеҙ дошманды аҡрынлап танығайым. Ләкин нәфрәт тә, асыу ҙа, хатта ерәнеү ҙә тойманым. Миңә ҡояш ҡыҙҙырған урында тороуы ғына ҡыйын. Һәм уның тирле һәм йомшаҡ ҡулы ғына ерәндерә. Түҙемлекте юғалтып, мин уның ҡулын еңел генә ҡыҫтым да үҙемдекен бушатырға ашыҡтым. Һеңлем, мине ҡултыҡ аҫтынан тотоп, урам аша автобус туҡталышына килтерҙе. Ҡыҙған, шыйыҡ тиерлек асфальт вулкан далаһына оҡшаш, унан уҡшыттыс еҫ килә. «Беҙгә ошо урамдан барырға, мин ошо урамда йәшәйем», — тине һеңлем. Тын ала алмаҫлыҡ эҫе, аминазин һәм тизирцин менән ағыуланған тәнем тир үткәреү һәләтлеген юғалтҡан, мин терелəй янам. Ҡара төтөн һәм әҫелек бөркөгән автобус килде. Емеля мейесенә ингәндәй, беҙ һеңлем менән уға индек. Һеңлем мине тәҙрәгә эргәһе, үҙе йәнәш ултырғысҡа ултырҙы, автобус ҡапыл ҡуҙғалды, мин асыҡ тәҙрә ситенә эйәгем менән бәрелдем, башымды күтәрҙем һәм күҙемә йорт стенаһына ҡуйылған яҙыу салынды. «Азатлыҡ урамы» тип яҙылғайны унда.

Мин бер нисә ай инде Көнбайышта йәшәйем. Был нисек булды, ул инде яуабы табылған йомаҡ. Ләкин ул бығаҡарап ҡына аңлайышлыраҡ булмай. Һуңғы йылдарҙа мине яҙмыш әҙәрләне. Төрлө хәлдәрҙең, осраҡлыҡтарҙың күҙ алдына килтерә алмаҫлыҡ бергә килеүе арҡаһында, мине ул саҡта миңә таныш булмаған һәм мин ҡаршы тора алмаған ҡеүәтле ағым әләктереп алды. Һәм бына мин ысынбарлыҡ алдына ҡуйылдым, уны иһә ваҡыт үтеү менән генә аңларға мөмкин, әммә минең уны ҡабул итеүем тураһындағы мәсьәлә инде мәңгегә мәғәнәһеҙ булып ҡалды. Ваҡыт машинаһынан сыҡҡан кеше үҙен хәҙерге миңә ҡарағанда байтаҡҡа яҡшыраҡ тойор ине. Бөтә был 20 йыл эсендә мин анабиоздә булманым, бөтә был йылдарҙа мин йәшәнем, атап әйткәндә, сағыштырмалылыҡ теорияһы менән дә шөғөлләндем, ваҡыт сикһеҙ аҡрын аҡты, әлбиттә, әммә ул неинвариант система ине, унда яфа сиктеләр, бер ниндәй эффектһыҙ, былай уҙҙылар. Әммә иң мөһиме был йылдар эсендә мин тамам — ҡатып ҡалғанға тиклем — формалаштым, донъяға ҡараш, бынан тыш ҡайҙалыр эргәлә барған тормош тураһында үҙемдең ҡараш барлыҡҡа килде. Ысын тормош менән параллель «йәшәүем», ә ысын тормош бөтөнләй яҡын, кәртә, рәшәткә, стена аша ғына, күрәһең, шулай иллюзия барлыҡҡа килтергәндер. Көтмәгәндә ирекҡә сыҡҡас, тормош уртаһында ҡалғас, мин бик яфаландым, бар булмышым шунда уҡ ҡыйралды. Был тормош миңә һис тә мохтаж түгел ине. Мин унда артыҡ, мин үҙемде йәнәһе ҡунаҡҡа килгәнмен дә ят кешеләрҙең ғәмһеҙ ҡарашына сәнселгәнмен һымаҡ тойҙом. Өҫтәүенә, капризлы яҙмышым мине төрмәнән тураһан-тура тиерлек Көнбайыш илгә юлыҡтырҙы. Был проблемалар шартлауы, тойғолар брандспойты, икеләнеүҙәр дауылы ине... Ғөмүмән, был ауыр шәхси кризис — көрсөк булды.

Һуңғы һигеҙ йылда мине бик әшлекле «ҡотҡарҙылар» һәм — Ньютондың икенсе законы буйынса — шундай уҡ көс һәм нығышмалылыҡ менән ГУЛАГ архипелагының иң төпкөл утрауҙарына йәшерҙеләр. Һәм ҡот осҡос махсус психбольницаларҙың лабиринттарына тыҡтылар. Ике яҡ бер бауҙы тартты, һәр береһе — үҙ яғына. Бер яғы үҙен — «азатлыҡ» осо, икенсеһе «Тыуған ил» тип атаны. Бау өҙөлдө. Ярышыусылар яңы бау табырҙар, мин иһә азатлыҡ алдым, әммә Тыуған илемде юғалтманыммы? Әгәр ҙә Тыуған илгә алмашҡа азатлыҡты кире талап итһәләр?

«Тормошоңмо йәки янсығыңмы?» — тип һораған элек юлбаҫарҙар. «Тыуған илеңме йәки азатлыҡмы?» — тип һорайҙар хәҙер дошмандарың да, дуҫтарың да.

Минең Рәсәйҙәге дуҫтар, мәҫәлән, былай тип иҫәпләй: «Һин бында ла ирекле икең, һин һәр ваҡыт эстән ирекле булдың. Шуның менән бергә һинең Тыуған илең бар ине».

«Азатлыҡ һәм Тыуған ил һүҙҙәре менән беҙҙә бөтәһе лә буталды. Бер яҡтан, рус кешеһе «Тыуған ил» һүҙен һирәк ҡуллана, әгәр әйтә икән, ярайһы уҡ ҙур ирония менән төҙәтә. (Ни өсөн лагерҙа тоҙ һәм борос шулай баһалы һуң? Ныҡ тоҙлап һәм борослап иң әшәке азыҡты ла ерәнмәйенсә йотоға мөмкин). Ләкин был ике һүҙҙе совет кешеһе бөтәһенән дә йышыраҡ уҡый һәм ишетә, улар «партия» һүҙенән һирәк әйтелмәй». Һәм улар әскесенең ҡулындағы «таушалған аҡсаға» оҡшаш. Теләмәйһең икән, эсмәйһең һәм шул уҡ ғаҡыттa рус зыялыһының азатлыҡ тураһында лығырҙау ихтыяжы иҫ китерлек, ә термаларҙа был ҡот осорорлоҡ, унда бөтәһе лә азатлыҡ тураһында быуылып-быуылып бәхәсләшәләр, хатта бер кем менән дә һөйләшерлек түгел.

Чекистарҙың береһе әсәйемдән, улыңды сит илгә ебәрергә ризаһыңмы, тип һорағас, ул былай тип яуап бирә: «Мин уны 20 йыл буйы ошоноң өсөн көтмәнем». Бөтә дуҫтар, бөтә туғандар минең ҡарарыма ҡаршы килде. Ә мин көлдөм генә һәм, бер-ике айҙан мин барыбер әйләнеп ҡайтырмын, тинем. Ләкин бер ай үтте, икенсеһе, өсөнсөһө һәм, баҡһаң, әйләнеп ҡайтыу ҡыйыулыҡ талап иткән эш икән.

Ләкин кеше ҡайҙалыр әйләнеп ҡайтырға тейеш, уның быға хоҡуғы булырға тейеш бит! Хатта ҡурҡытылған ҡуян үҙенең элекке ятҡан урынына әйләнеп ҡайта, ҡасандыр үҙенә атҡан урынға кире ҡайта. Яҡшы һунарсы ҡуянды әҙәрләмәй, ул уны түҙемлек менән көтә... Һәм икенсе тапҡыр ул яҙа атмаясаҡ. Эйе, Россия — түҙемле һунарсылар иле, ләкин мине ҡуян булыу ялҡытты, мин кеше, минең арттан ҡыуыуҙы туҡтатығыҙ. Мин Тыуған илемде үҙемдә йөрөтә белмәйем. Ул бының өсөн бик-бик ҙур. Тыуған илде азатлыҡҡа алмаштырыу — гүзел булмаған әшәкелек, береһен икенсеһе хаҡына ҡорбан итеү абсурд, рәхимһеҙлек, кешелекһеҙлек, хатта әгәр ҙә мине Тыуған илем менән оҙаҡ йылдар буйы бәхетһеҙлек кенә бәйләгән икән, был бары уның менән бәйләнештең ысын, уйлап сығарылмаған булыуын ғына аңлата. Ниңә һуң мин «Тыуған ил, азатлыҡ» тураһында үҙемде алйот уйҙар менән ғазаплауҙы дауам итәм? Элек Тыуған ил минән тыйылған полосалар артына ситләште. Мине бары тик тыйылған зоналарҙа йәшәргә генә хөкөм итте. Хәҙер мин унан дәүләт сиктәре аша айырылдым. Юҡ, мин үткән бәхетһеҙлектәр өсөн бүләк көтмәнем, ләкин тормош абсурдының сиктәре булмай: унда ла, бында ла миңә урын юҡ, унда ла, бында ла бөтә кешегә мин ят. Миңә бөтәһе лә ят. Һәм шулай ҙа мин унда иң насар йылдарымды ғына түгел, бәлки, иң яҡшы көндәремде лә кисерҙем. Бындай бәхетле көндәр бер ваҡытта ла башҡаса булмаҫ инде, тип ҡурҡам.

1967 йылдың 13 сентябрендә мине ҡулға алдылар. Ләкин минең иң насар йылдар иҫәбе ошо көн менән башланманы. Ошо көндән тормошом насарайҙы, тимәҫ инем, ә бөтөнләй бүтән тормош башланды. Иң мөһиме бына шул. Баҡһаң, мин бындай тормошҡа әҙер булмағанмын. Һәр үҫмер кеүек, мин үҙемдең һәләтемә ышана инем, ләкин яңы тормош тәүге көндәренән үк минең ни тиклем меҫкен һәм көсһеҙ булыуымды иҫбат итте. Шуға ҡарамаҫтан, мин тере ҡалдым, гәрсә, әлбиттә, был 20 йыллыҡ һуғышта отманым. Мин унда күп һайын еңелдем, күп һайын позицияларҙан сигендем, һәм ҡайһы бер саҡта ҡаршылыҡ күрһәтеү мәғәнәһеҙлек булып тойолдо. Сөнки мин яҡлаурлыҡ бер ни ҡалманы, бөтәһе лә юғалтылды, ләкин һәр ваҡыт ҡайтанан алыныу өсөн ниндәй ҙә булһа берәй ваҡ нәмә мотлаҡ табылды. Ә яҡлай торған нәмә бар икән, йәшәргә һәм дошманыңды үҙең менән иҫәпләшергә мәжбүр итергә кәрәк.

Бөгөнгө көнөм һәм ул саҡтағы ҡот осҡос йылдарым араһында дистанция барлыҡҡа килмәгәйне, мин үткәнде, кешеләрҙе һәм ваҡиғаларҙы үтә бер яҡлы баһалай инем әле. Был — ғәфү ителмәгән үткәнем. Тимәк, бөткәнсә, аҙаҡҡаса намыҫлы булһам да, хәтерләүҙәрҙә мин объектив булмаясаҡмын. Үткән тормошомдо күрһәтеү өсөн мин бары тик бер нисә ваҡиғаны ғына һөйләйем. Түбән, үҙенең мәғәнәһеҙ рәхимһеҙлеге менән аҡылыңды томалаусы тормош, ләкин хатта ошондай тормош өсөн дә көн һайын бик ныҡ көрәшергә тура килде, сөнки уны тағы ла ауырайтыу мөмкинлектәренең сиге юҡ, бөгөн түҙеп тора алмаҫлыҡ шарттар иртәгә тағы ла михнәтлерәге менән алмашыныуы ихтимал.

Громадскиҙа, Себерҙәге махсус режим лагерында, Абишев фамилиялы бәләкәй буйлы йәш кеше минең «тәрбиәсем» булды. Ул гәйәт ҙур бакенбарда үҫтерә, ҡаштары ҡуйы, шуңлыҡтан уның бәләкәй йөҙө терьер йөҙөн хәтерләтә ине. Ул «бөркөтсә» ҡарарға тырышып күкрәген киреп, үксәһендә бейек күренер өсөн ҡалҡынып йөрөр ине. Ул бик аҡыллыларҙан иҫәпләнде: юридик факультетта һәм бер үк ваҡытта МВД академияһында (беҙҙең мәғрифәтле илдә шундай «Академия» ла бар) уҡый ине. Ғөмүмән, үҙен философия һәм марксизмды белеүсе итеп танытырға тырышты. Улар бөтәһе лә аҡыллы һәм белемле булырға ярата: мордва лагерынан капитан в/с Лосев, туң һәм ярым наҙан кеше, үҙен «врач һәм тарихсымын», дәүләт имтиханлегенең өлкән лейтенанты Тюрин — математика фәндәре кандидатымын тип танытырға күнеккәйне. Ләкин минең был фәнде бер ни тиклем белеүемде һиҙгәс, һис тә юғалып ҡалмайынса. Тюрин үҙен шиғыр яҙыу теорияһы буйынса белгес тип иғлан итте һәм рифма елкәһендә миңә ярҙам күрһәтә алам тип тәҡдим итте. Бер кем дә ябай термәсе булырға теләмәй, уларҙың бөтәһе лә үҙҙәренең «бурысына» һылтана. Улар бөтәһе лә, йәнәһе, — МВД-ла һәм КГБ-ла партия йәки комсомол ҡушыуы буйынса, улар зыялы кешеләр улар, йәнәһе, ауыр, күңелһеҙ ихтыяж арҡаһында ғына палачтар. Бына шул Абишев ғәҙәттән тыш һаualы ине. тотҡондар уға ерәнеп ҡараны һәм үҙ-ара Муська тип атанылар. «Муська! Күрһәт әле!..» — тип уны ихатала күреү менән рәшәткә аша ҡысҡыралар ине.

Ләкин Муська бик рәхимһеҙ, ҡанһыҙ булды, ул яҙалай һәм бынан ләззәт ала белде. Минең уның менән мөнәсәбәт баштан уҡ ҡырҡыулашты: тәүге осрашыуҙа уҡ мин унда әҙәм аҡтығын күрҙем. Һәм ул миңә дошман булды. Үкенескә ҡаршы, ул ваҡытта мин үҙемден тойғоларҙы йәшерә белмәй инем әле. Һәм Муська минең иң яуыз дошманға әйләнде. Тиҙҙән формаль сәбәбе лә табылды: мин уны «гражданин начальник» йәки «гражданин лейтенант» тип әйтеүҙән нығышмалы баш тарттым, ә быны режим ҡануны талап итә ине. Мин бының менән нимәгә өлгәшергә теләгәнмендер, белмәйем, ләкин сәләм ташҡа әләкте. Мин Муськаға «гражданин» исеме һинең өсөн үтә юғары, һин уға лайыҡ түгелһең, был беренсенән, икенсенән, мин шундай әшәкене «начальник» тип атап үҙемде кәмһетә алмайым, һәм, атап килем, һи-

(Дауамы бар).

# БӘҮЕЛСӘКТӘ БӘҮЕЛТЕР МОҢ

**Өфөлә Ғәлимов Сәләм исемендәге премия лауреаты, Халыҡ-ара конкурстар лауреаты композитор Салауат Низаметдиновтың ижад кисәһе булып үтте. Композиторҙың ижады хәҙерге башҡорт музыкаһы донъяһында ышаныслы урын биләй. Уның заманса, зауыҡлы көйҙәре халыҡта йылдан-йыл ҙурыраҡ ҡыҙыҡһыныу уята. Тимер Посопов, Раил Бикбаев, Зөһрә Ҡотлогилдина һүҙҙәренә яҙылған йырҙарын бик күптәр ятҡа белә, йырлап йөрөй.**

Гәзәттә, йырҙың сифаты тураһында һөйләгәндә, иң юғары критерий итеп уларҙың ябай халыҡ тарафынан йырланыуын йәки йырланмауын ҡуялар. Бигүк дөрөҫ ҡараш түгелдер был. Әлбиттә, табындарҙа йә эштә күмәкләп башҡарып була торған еңел көйҙәрҙе бөтәбеҙ ҙә яратабыҙ. Шулай ҙа гәзәтилеккә, бер төрлөлөккә артыҡ күнегеп китмәйбеҙме? Ҡалыптарҙы ене һөймөгән, яңылыҡҡа ынтылып йәшәгән кешеләр барлығын да онотоп ебәрмәйек. Һәр кем үҙ зауығына тап килерҙәй көйҙәрҙе хуп күрә, ә ул турала бәхәсләшеүҙән фәтеүә юҡ.

Бына Айһылыу Солтанова Тимер Посопов һүҙҙәренә яҙылған «Бәүелсәк» йырын башҡара: «Бәүелсәктә бәүелә ҡыҙ бала...». Тәүгә ишеткәндә йырҙы нисектер сәйерһенеп тыңлайһың, көйө лә ят, аңлайышһыҙ булып тойола. Әммә һүҙҙәренә лә ҡолаҡ һалып, шиғыр менән моңдоң бер-береһен ҡайһылай матур тулыландырыуын күргәндән һуң фекерең үҙгәрә. Кой һине берсә «бәүелсәктә бәүелтә», берсә «нык тотон!» тип, йығылып төшөүҙән иҫкәртә. Бәүелсәк һәм бәләкәй ҡыҙыҡай образдары ҡатмарлы донъя һәм ҡатын-ҡыҙ яҙмышы тураһындағы берсә яҡты, берсә шомло уйҙарға юл аса. Эйе, бынауы заманда «бәүелсәк»-яҙмыш һине саф хыялдарыңдан, ышаныуҙарыңдан, өмөттәреңдән айыра күрмәһен, бәләкәс ҡыҙ бала...

Айһылыу Солтанованың тауышы — Салауат Низаметдиновтың Таңһылыу Ҡарамышева һүҙҙәренә яҙылған «Ҡайҙа һин, күҙ нурым», йырының да ҡабатланмаҫ биҙәге ул. Йәш йырсы Вәхит Хызыровтың саф теноры, сәхнәлә үҙен бик килешле тотоуы ла тамашасы күңеленә хуш килде.

Ысынлап та, был йырҙарҙы башҡарыу ябай кешегә, бәлки ҡыйыныраҡтыр, әммә тыңлау өсөн генә лә йыр булырға тейештер бит. Халыҡсанлыҡ та, милли моң да бар уларҙа. Шул уҡ ваҡытта сикләнгәнлектән арынырға теләү ҙә көслө.

...Әлегә бында кисәнең икенсе өлөшө тураһында ғына һүҙ барҙы. Ни өсөн тигәндә, беҙ — ябай халыҡ өсөн Салауат Низаметдинов — йырҙар яҙыусы. Композиторҙың, бер аҙ әсенә биреп: «Әгәр йыр яҙмаһаҡ, халыҡ беҙҙе белмәҫ тә ине», — тип шаяртыуында ла хаҡлыҡ барҙыр.

Салауат Низаметдинов — төрлө жанрҙарҙа көсөн һынаусы, эҙләнеүсән композитор. Прагала халыҡ-ара конкурста еңгән әҫәрҙәре — А. Блок һәм Ника Турбина шиғырҙарына вокаль циклдарҙы кисәнең тәүге өлөшөндә Зоя Бачхаева, Ләлә Әхмәтйәнова башҡарҙы. Олег Килмөхәмәтов йырлауында М. Лермонтов һүҙҙәренә яҙылған вокаль цикл да, тәүгеләре һымаҡ уҡ, үҙебеҙ йәшәгән дәүер һәм кеше күңеленең тәрәнлеге тураһындағы уйҙарға һалды.

Т. ЮЛДАШЕВА.

ҺҮРӘТТӘ: С. Низаметдинов.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

• Юмор

ҺУҘЬЕҘ ГЕНӘ.

О. БРОННИКОВ һүрәте.




«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС:
450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П04326. Заказ № 559.